**Aina za watu katika Ramadhani (saumu)**

**1. Wasiofaa kufunga kabisa**

Hawa ni wazimu na asiyekua mwisilamu. Sababu ni kwamba wazimu hana akili na akili ndiyo inamfanya mtu kutekeleza ibada kisawasaw. Naye asiyekua mwisilamu hafungi kwa sababu kwanza hajaingia katika uisilamu na kwamba ibada ya asiyekua mwisilamu haikubaliki

**2. Wanaohimizwa tu kufunga na si lazima wala hawalipi**

Hawa ni watoto. Nao hawalazimishwi kufunga lakini wanafaa kuzoeshwa kuanza kufunga

3. **Ambao hawalazimishwi kufunga lakini wanalisha**

Nao ni mzee au ajuza sana na mtu anayegonjeka ugonjwa ambao hautarajiwi kupona.Hawa hawafungi lakini wanalisha kila siku masikini mmoja au wampe chakula nusu kilo

**4. Mama mjamzito au anayenyonyesha**

Hawa wanafungua na wanalisha kila siku masikini

**5. Wanaolipa siku ambazo hawakufunga**

Nao ni msafiri na mgonjwa ambaye ugonjwa wake watarajiwa kupona.Hawa wanafungua laikni wanalipa siku ambazo hawakufunga

**6. Hawafai kufunga lakini watalipa**

Nao ni wanawake waliko kwenye hedhi au nifasi

**7. Wanaolazimika kufunga**

Nao ni wasiokua wagonjwa wala hawana sifa zilizotajwa hapo juu